## 《潘吉尕木卡姆》曲目一览表

| | 曲目名称 | 节拍 | 起始速度 | 基本节奏型 |
|---|---|---|---|---|
| 第一部分「穷乃额满」 | 木坎迪满 | 𝄐 | ♩=54 | |
| | 太孜 | $\frac{3}{4}$ | ♩=54 | D OT D \| T.TTD TT D ‖ |
| | 太孜迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{3}{4}$ | ♩=66 | D OT D \| T.TTD TT D ‖ |
| | 第一奴斯禾 | $\frac{3}{4}$ $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D.T T TT D DT \| TTT D DT \| TTTT D DT T TT \| TDD ‖ |
| | 第一奴斯禾迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{3}{4}$ $\frac{2}{4}$ | ♩=62 | D.T T TT D DT \| TTT D DT \| TTTT D DT T TT \| TDD ‖ |
| | 第二奴斯禾 | $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ | ♩=54 | TTDT TT D D. T T. T TTTT D ‖ |
| | 第二奴斯禾迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ | ♩=60 | TTDT TT D D. T T. T TTTT D ‖ |
| | 朱拉 | $\frac{4}{4}$ | ♩=48 | D TT DT T DD TO ‖ |
| | 朱拉迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{4}{4}$ | ♩=54 | D TT DT T DD TO ‖ |
| | 赛乃姆 | $\frac{2}{4}$ | ♩=72 | D. T OT \| D DT ‖ |
| | 穷赛勒克 | $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$ | ♩.⁀♩=42 | D T. T DT ‖ |
| | 第一克其克赛勒克 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D DD TT \| DDDD T ‖ |
| | 第二克其克赛勒克 | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D. D T TT \| TTTT TO ‖ |
| | 第二克其克赛勒克迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{2}{4}$ | ♩=72 | D. D T TT \| TTTT TO ‖ |
| | 派西露 | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D DT \| D DDT ‖ |
| | 太喀特 | $\frac{6}{8}$ | ♩.=48 | T.T D TOD ‖ |
| 第二部分「达斯坦」 | 第一达斯坦 | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | T TT D DT \| TTTT D DT \| T. T OTT ‖ |
| | 第一达斯坦迈尔乎里 | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | T TT D DT \| TTTT D DT \| T. T OTT ‖ |
| | 第二达斯坦 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D TT D.TTT ‖ |
| | 第二达斯坦迈尔乎里 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D TT D.TTT ‖ |
| | 第三达斯坦 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.⁀𝅗𝅥=36 | D O T T \| D O T O ‖ |
| | 第三达斯坦迈尔乎里 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.⁀𝅗𝅥=36 | D O T T \| D O T O ‖ |
| | 第四达斯坦 | $\frac{3}{4}$ | ♩=138 | D. T D \| T. T D ‖ |
| | 第四达斯坦迈尔乎里 | $\frac{3}{4}$ | ♩=144 | D. T DD \| T. T D ‖ |
| | 第五达斯坦 | $\frac{6}{8}$ | ♩.=60 | (D) \| D D T.T D ‖ |
| | 第五达斯坦迈尔乎里 | $\frac{6}{8}$ | ♩.=66 | (D) \| D D T.T D ‖ |
| 第三部分「麦西热甫」 | 第一麦西热甫 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.⁀𝅗𝅥=33 | D. D T ‖ |
| | 第二麦西热甫 | $\frac{2}{4}$ | ♩=108 | D TT DT \| DTTT DT ‖ |
| | 以散板结束整部"木卡姆" | | | |

pjg119

## مۇقام مۇزىكىسىنى نوتىغا ئېلىشقا ئائىت بىر قانچە ئىزاھات

1 . بۇ نوتا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى چېلىپ ئورۇندىغان ، شىنجاڭ ئۈن ـ سىن نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئۈنئالغۇ لېنتىسى (نومۇرى 100 - XL ) غا ئاساسلىنىپ ئېلىندى .

2 . ئون ئىككى مۇقامدىكى چارەك ئاۋاز ۋە سەل كۆتۈرۈلگەن (سەل چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋازلارنى توغرا ئىپادىلەش ئۈچۈن ، بۇ نوتىدا تۆۋەندىكىدەك بەلگىلەر كۆپەيتىپ قوللىنىلدى : ≯ بەلگىسى $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈشنى ، d بەلگىسى $\frac{1}{4}$ چۈشۈرۈشنى ، ↑ بەلگىسى سەل كۆتۈرۈلگەن ئاۋازنى ، ↓ بەلگىسى سەل چۈشۈرۈلگەن ئاۋازنى ئىپادىلەيدۇ ، بۇ بەلگىلەر ئاھاڭ نوتىسىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە قويۇلدى ، بۇ بەلگىلەر نوتىدا كۈي بەلگىسىدە بەلگىلەنگەن ئاۋاز تەرتىپى ئاساسىدا ئۆز رولىنى كۆرسىتىدۇ . مەسىلەن ، كۈي بەلگىسىدىكى مەلۇم ئاۋازنىڭ يېرىم كۆتۈرۈلگەن ( چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋاز ئىكەنلىكىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن ، نوتىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە يەنە ≯ ، d ، ↑ ياكى ↓ بەلگىسى قويۇلغان بولسا ، يېرىم ئاۋاز كۆتۈرۈش ( چۈشۈرۈش ) نى شەرت قىلىنغان ھالدا يەنە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز كۆتۈرۈلىدۇ ياكى چۈشۈرۈلىدۇ . ≯ ۋە d بەلگىلىرى ۋاقىتلىق بەلگە سۈپىتىدە بىر تاكت ئىچىدىلا كۈچكە ئىگە . ئەگەر ئوخشاش تاكتلار ئىچىدە $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈلگەن ياكى چۈشۈرۈلگەن ئاۋازلار كېيىنكى ئاۋازلاردا يېرىم كۆتۈرۈلمىسە ( چۈشۈرۈلمىسە ) ، كېيىنكى ئاۋازلارنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە ئاھاڭنى ئەسلىگە كەلتۈرۈشنى ئىپادىلەيدىغان بەلگە قويۇلدى . ↑ ، ↓ بەلگىلىرى پەقەت بەلگە قويۇلغان ئاۋازدىلا كۈچكە ئىگە .

3 . ~ ۋە ~~ لار ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا ئاھاڭلارنى يۇقىرىغا ياكى

تۆۋەنگە تىترىتىش بەلگىسى بولۇپ، تىترىتىش دائىرىسى ئادەتتە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز ئىچىدە بولىدۇ.

4. $\frac{5}{8}$، $\frac{7}{8}$، $\frac{9}{8}$ قاتارلىق ئۇدارلار ئارقىلىق بۇ نوتىدىكى ئۇدار ئاھاڭلىرىنىڭ ھەر بىر تاكتىلىرىنىڭ ئىچكى قىسمىدىكى ئۇدارلارنىڭ بىرىكىش مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن، $\frac{5}{8}$ ($\frac{3+2}{8}$)، $\frac{7}{8}$ ($\frac{3+4}{8}$)، $\frac{9}{8}$ ($\frac{3+6}{8}$) فور- مۇلىسى قوللىنىلدى. ھەر بىر تاكتىنىڭ بىرىنچى ئۇدار بىرلىكىدە ۋاقتى تەكشى بولغان ئۈچ ئۇدارنىڭ ئىككى ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى ۋە تۆت ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى، شۇنداقلا ئۇلارنىڭ ھەر خىل ئۆزگىرىشلىرى دائىم كۆرۈلۈپ تۇرىدۇ. بۇ ئۇن ئىككى مۇقامنىڭ ئۇدار، رىتىم جەھەت- تىكى مۇھىم ئالاھىدىلىكى، كىتابخانلارنىڭ دىققەت قىلىشىنى ھاۋالە قىلىمىز. بەزى ئاھاڭلاردا كۆرۈلىدىغان پارچە ئۇدار يەنە «كۆپەيگەن ئۇدار» لارغا بۇ نوتىدا $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$ (تۆتكە بۆلۈنىدىغان ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكىت $2\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ)، ($\frac{2\frac{1}{2}+4}{4}$) $\frac{6\frac{1}{2}}{4}$ (تۆتكە بۆلۈنگەن ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكتىتا $6\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ، يەنى $2\frac{1}{2}$ ئۇدار ۋە تۆت ئۇداردىن ئىبارەت ئىككى تەركىپكە بۆلۈنىدۇ) شەكلىدىكى ئالاھىدە ئۇدار بەلگىسى قوللىنىلغان.

5. ھەر بىر ئاھاڭ باشلانغان ملودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە بۇ ئا- ھاڭنىڭ باش ـ ئاخىرىنى تۇتاشتۇرىدىغان «ئاساسىي رىتىم شەكلى» بەلگىسى قويۇلغان. بۇنىڭ ئىچىدىكى D بەلگىسى داپنىڭ «دۇم» نى،

T بەلگىسى داپىنىڭ « تاك » ئاۋازىنى ، O بەلگىسى ئاۋاز توختىغانلىقىنى ئىپادىلەيدۇ .

6 . مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە قويۇلغان سان تېكىستنىڭ تەرتىپ نومۇرىنى ئىپادىلەيدۇ .

7 . تەكرارلانغان مېلودىيىدە بىرىنچى قېتىمدا ئېيتىلغان ياكى چېلىنغان ئاھاڭ ئۆلچەم قىلىندى .



# 关于乐谱记录的几点说明

一、本乐谱根据新疆音像出版社出版发行的《十二木卡姆》盒式录音带（片号XL－100）记录。由新疆木卡姆艺术团演唱、演奏。

二、为了准确地反映《十二木卡姆》中的四分音和微升（降）音，本乐谱在传统五线谱记谱法的基础上，增加使用𝄲号表示升四分之一音、𝄳号表示降四分之一音，↑号表示微升音、↓号表示微降音。这些符号标在音的左上方，都在乐谱中调号所规定音列的基础上起作用。如调号中已标明某音要升（降）半音而在其左上方又加标了𝄲号、𝄳号、↑号或↓号，则要在升（降）半音的前提下再升高（或降低）四分之一音或微升（微降）。作为临时记号，𝄲号和𝄳号对一小节内的同音有效。如同一小节中已经半升（降）的音在后面不作半升（降），则需在后面的那个音的左上方加标能够示意回复到原调音列的符号。↑号↓号只对所标的乐音起作用。

三、～和～分别为上、下波音符号，其波动范围一般在四分之一音之内。

四、对于$\frac{6}{8}$、$\frac{7}{8}$、$\frac{9}{8}$等复拍子，本乐谱以 $\frac{6}{8}(\frac{3+2}{8})$、$\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$、$\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ 式的拍号标明这些节拍乐曲中每一小节内部的节拍组合关系。在这些节拍乐曲中每小节的第一个小节拍单位里，经常出现时值均分的三拍二连音和四连音以及它们的各种变体，这是《十二木卡姆》在节拍、节奏方面的一个重要特点，敬请读者注意。对于另一些乐曲中出现的非整数“增盈节拍”，本乐谱使用$\frac{2\frac{1}{2}}{4}$（以四分音符为一拍，每小节两拍半）、$\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$（以四分音符为一拍，每小节六拍半，又可分为两拍半和四拍这样两个小节拍单位）式的特殊拍号标记。

五、每首乐曲起首处旋律下方标记着贯串本乐曲始终的“基本节奏型”。其中，字母D表示击手鼓鼓中，发“咚”音，字母T表示击乐鼓鼓边，发“嗒”音。字母O表示休止。

六、旋律下方以数字标明唱词序号备考。

七、反复的旋律以第一次演唱（奏）的作为标准记录。

# مۇندەرىجە

## چوڭ نەغمە قىسمى

## داستان قىسمى

## مەشرەپ قىسمى



# چوڭ نەغمە قىسمى

### مۇقەددىمە

ساڭا يۈز شۈكرى، يارەب، بىزگە ئادىل پادىشاھ قىلدىڭ،
پەقىر مىسكىنغە ئابدۇرەشىدخاننى پاناھ قىلدىڭ .

بوۋام ئاپراسياپ قۇتلۇق ئىزىدىن لالە بەرق ئۇرغان،
مۇقەددەس، پاك زېمىننى ئۆز قولۇڭغا تەختگاھ قىلدىڭ .

كۆڭۈل مۈلكىنى غاپىللىق غۇبارىدىن خالاس ئەيلەپ،
جاپا ئەھلى كويىدا شام - سەھەر بىدار، ئاگاھ قىلدىڭ .

مەگەر شاھ ئولسا شىر - يولۋاس بولۇر تايغانمۇ يولۋاستەك،
گويا بىر ئارسلاننىڭنى بۇ ئەلگە رەھنەما قىلدىڭ .

ئەقىل نۇرى مۇنەۋۋەرلەر يىقىلماس تۈۋرىكى تەختنىڭ،
ئەقىل، ئىمانى كامىلنى سىپاھۇ ئەھلى جاھ ① قىلدىڭ .

ئوغۇزخانۇ ساتۇق بۇغرا تەۋەررۇك بارىگاھ ئەتكەن،
زېمىننى ئەلگە راھەت بەخش ئارامگاھ ـ سەيلىگاھ قىلدىڭ .

ئارامگاھىم ئارا سۆيگەن كۈيۈمنى چەبىيات، ئىراق،
ناۋا، سىگاھ، بايات، ئوششاق، ئەجەم، راك، چارىگاھ قىلدىڭ .

---

① سىپاھۇ ئەھلى جاھ ــ ھەربىي ۋە مۈلكى ئەمەلدارلار

بىدارى مەن سەھەر ـ ئاخشام ، ئۆزۈلمەس دىل سىرىم ناخشام ،
كۆڭۈل ئەسرارىغا ئۆز ھال ، مۇشاۋىرەكنى گوۋاھ قىلدىڭ .

يۈرەكتە غايىبانە نۇر ، قولۇمدا دىلكىشىم تەمبۇر ،
شەھىنشاھىمغا بەخش ئەتكەن كۆيۈمنى « پەنجىگاھ » قىلدىڭ .

نەفىسى ، قىل دۇئا كۈن ـ تۈن خۇدانىڭ ئىلتىپاتىغا ،
كى شاھىڭ ھەققىدە قىلماي دۇئا قاتتىق گۇناھ قىلدىڭ .

( نەفىسى )

تەزە

قايسى گۈلشەنىنىڭ يۈزۈڭدەك بىر گۈلى رەئناسى بار ،
قايسى گۈلنىڭ بىر مېنىڭدەك بۇلبۇلى شەيداسى بار .

ھۆر بىرلە جەننەتۇل ـ مەئۋانى كۆڭلۈم نەيلىسۇن ،
يارنىڭ كويىدا يۈزمىڭ جەننەتۇل مەئۋاسى بار .

يار لىۋىنىڭ ھەردەمى بەرگەي تىرىكلىككە نىشان ،
خۇش نىشانەدۇركى ئىككى قاشىدىن تۇغراسى بار .

بىر سۆچۈك سۆز بىرلە ئۆلگەن جىسمىمە بەردىڭ ھايات ،
لەۋلىرىدە جان ئاتا قىلغۇچ مەسە ئەنقاسى بار .

يۈزى ئۆزرە كاكۇلۇ زۇلپىن پەرىشان كۆرگىلى ،
ئى سەئىدى ، زارە كۆڭلۈمنىڭ ئەجەب سەۋداسى بار .

( سەئىدى )

※ ※ ※

شۈكرى لىللا ھالىتىم زاھىر بولۇپتۇ يارغا ،
كۆرسىتەي ئەمدى ئۆزۈم يار ئالدىدا ئەغيارغا .

سەير ئۈچۈن كىرسە گۈلستان ئىچرە ئول سەرۋى راۋان ،
بەندە بولسۇن سەرۋى ئازاد ئول قەدۇ رەپتارغا .

( سەئىدى )

**تەزە چۈشۈرگۈسى**

قايسى گۈلشەننىڭ يۈزۈگىدەك بىر گۈلى رەئناسى بار ،
قايسى گۈلنىڭ بىرمىڭىدەك بۇلبۇلى شەيداسى بار .

( سەئىدى )

**بىرىنچى نۇسخا**

ئۆلگىچە بەندەڭ بولاي ، ئەي شاھى خۇبانىم ① ساڭا ،
تاتىرىكدۇرمەن پىدا بولسۇن ئەزىزجانىم ساڭا .

ئى نىگارا ، كاشكى كۆرسەم جامالىڭ ئەكسىنى ،
كۆيدۇما پانۇس كەبى شەمئى شەبىستانىم ساڭا .

رەھىم قىلغىن مەن يېتىم بىچارىگە ئەي نازىنىن ،
ھەسرىتىڭدە زەپىراندەك بولدى رۇخسارىم ساڭا .

مۇنچە كۆيدۇرمەك نە ھاجەت ئاشىقى بىچارىنى ،

---

① شاھى خۇبان ـــ گۈزەللەر شاھى

كىمكى ئىپتقاي ئەرزۇ ئەھۋالىمنى جانانىم ساڭا .

دىلبەرا ، سەندىن زامان ئايرىلمىقىم دىشۋارىدۇر ،
تا قىيامەت يىغلىسام يەتكەيمۇ ئەبغانىم ساڭا .

يارنىڭ ۋەسلى جامالىنى تىلەيدۇ نۆبىتى ،
رەھىم قىل ، يارەب ، قوبۇل بولغايكى ئىمانىم ساڭا .

( نۆبىتى )

## بىرىنچى نۇسخا چۈشۈرگۈسى

يارنىڭ ۋەسلى جامالىنى تىلەيدۇ نۆبىتى ،
رەھىم قىل ، يارەب ، قوبۇل بولغايكى ئىمانىم ساڭا .

( نۆبىتى )

## ئىككىنچى نۇسخا

بەرق ئۇرۇپ ئاچىلدى گۈل ئايدەك جامالىڭنى كۆرۈپ ،
تال - سۇۋادان تىترىدى نازۇك نىھالىڭنى كۆرۈپ .

يىگى ئاي قان يىغلىدى ئەرمەس شەپەق چەرخ ئۆززە كىم ،
قامىتىنى ئەگدىلەر مۇشكىن ھىلالىڭنى كۆرۈپ .

سەير ئېتىپ كۆڭلۈم قۇشى باغلاندى زۇلپۇڭ تارىغا ،
دانە يەڭلىغ كىم لىۋىڭ ئۈستىدە خالىڭنى كۆرۈپ .

خىزرى سۇيى بىرلە ئەيسا ياشۇنۇپ بولدى خىجىل ،
لەئلىڭ ئىچرە ناگىھان شېرىن زۇلالىڭنى كۆرۈپ .

تۇرمىسۇن تەندە بۇ جانىم كۆرمىسەم ھەرئان سىنى ،

خىزرى ئۆمرىدۇر ماڭا ئۆلسەم جامالىڭنى كۆرۈپ.

جەننەتۇل پىردەۋس ئارا سەن بولمىساڭ ئەي ئايجامال،
تاڭ ئەمەستۇر كەچسەم ئاندىن چۇن ۋىسالىڭنى كۆرۈپ.

مەھزۇنا، مەي ئىستىسەڭ سىندۇر كۆڭۈلنى بۇ گاداي،
بۇتپەرەس شەيخ مەي بىرۇر سۇنغان ساپالىڭنى كۆرۈپ.

( مەھزۇن )

## ئىككىنچى نۇسخا چۇشۇرگۇسى

مەھزۇنا، مەي ئىستىسەڭ سىندۇر كۆڭۈلنى بۇ گاداي،
بۇتپەرەس شەيخ مەي بىرۇر سۇنغان ساپالىڭنى كۆرۈپ.

( مەھزۇن )

## جۇلا

خىلئەتى ① جانىمغا زىننەت بولدى جانان سۇرىتى،
بولدى جانان سۇرىتى جىسمىم ئارا جان سۇرىتى.

جاننى جانانغا پىدا ئەتتىم، پەرىمۇ، ھۆرمۇ،
قالمىدى يارانۇ دوستلار، مەندە ئىنسان سۇرىتى.

ئىزدەبان كەزدىم جاھاننى، تاپمىدىم سالىپ سوراغ،
زارىنى سەرگەشتە ئەيلەپ قىلدى ھەيران سۇرىتى.

ئوتقا چۇشكەن قىل كەبى جانىمنى ئەتتى پىچ - پىچ،
ھەلقە - ھەلقە ئەيلىدى زۇلپى پەرىشان سۇرىتى.

---

① خىلئەت ــ تون، لىباس

خەنجىرى ھىجران ھۇجۇمى ئەيلىدى باغرىمنى چاك ،
بىر قىيا باقماق بىلەن ئول غۇنچە خەندان سۈرىتى .

( ئا . نىزارى )

**جۇلا چۇشۇرگۇسى**

ئۆلگىچە قىلسام تەلەپ ۋەسلى مۇيەسسەرمۇ ئىكىن ،
ئەسلىنى تاپماق بەسى مۇشكۈلكى ، ئاسان سۈرىتى .

( ئا . نىزارى )

**سەنەم**

ئېگىز - ئېگىز تاغ بېشىدا چىراق كۆيىدۇ ،
چىراق ئەمەس يارنىڭ ئوتى ، يۈرەك كۆيىدۇ .

ئېگىز - ئېگىز تاغ بېشىدىن سىرىلدىم تۈزگە ،
قىزىل گۈلنىڭ غۇنچىسىدەك ئېگىلدىم سىزگە .

ئېگىز - ئېگىز بەللەر ئېشىپ ھارمايدۇ كارۋان ،
ئۆز يولىدىن يانامدىكەن شەيدائى پالۋان ؟

( خەلق قوشاقلىرى )

**چوڭ سەلقە**

كۆكتە تولۇنئاي ،
پىيالىدە چاي .
ئارماندا كەتكەن ،
ئۆمرۈمگە ۋاي - ۋاي .

ئاسماندا يۇلتۇز ،
بوستاندا يالپۇز .
قاچانغىچە مەن ،
يىگانە - يالغۇز ؟

باغرىم يارادۇر ،
بەختىم قارادۇر .
مەنزىل - ماكانىم ،
تاغۇ دالادۇر .

تۇتۇلدى ھاۋا ،
بۇلبۇل بىنەۋا .
كۆيگەن يۈرەككە ،
بارمىدۇ داۋا ؟

( خەلق قوشاقلىرى )

**بىرىنچى كىچىك سەلىقە**

يولدا بىر رەئنانى كۆردۇم ئۆزگىچە رەپتارى بار ،
باشىدا گۇلگۇن جەلاسى ، ئۆشنىدە زۇننارى بار .

قەتلى ئام ئەيلەشكە چىقمىش يانىغا باغلاپ قىلىچ ،
ئەگىنگە كەيگەن غەزەپتىن چەكمىنى گۇلنارى بار .

دەممۇ - دەم ئۆرتەپ ۋۇجۇدۇم خامىنىن كۇل قىلغىلى ،
ھەي - ھەي ئول قاتىلنىڭ ئىككى ئاتەشىن رۇخسارى بار .

شوخلىقىدىن ئويناشۇپ جان ئالسا ھەردەم كۆزلىرى ،
غەم ئەمەستۇر جان بىرۇردە لەئلى شەككەر يارى بار .

سۆيگۈ ئىستەپ كۆزلىرىم سورىسام ئاياغىن سۇنمدى ،
دىدى ئول بى رەھىم جادۇ مەھلىياسى - نازى بار .

ئۆلسە مەندەك ئاجىزۇ - مەھزۇن گادا پەرۋاسى يوق ،
بىر قولىدا جامى مەي ، بىر ئىلكىدە دەستارى بار .

( مەھزۇن )

ئىككىنچى كىچىك سەلىقە

ئەرزىمنى ئىشتكىل ئەي يارۇ دىلخاھ ،
ھەر تۈن چېكەرمەن يۈز ئاھۇ ۋەيلا .

ئىشقىڭدا دائىم يىغلاپ يۈرۈرمەن ،
بولغىن بۈگۈن سەن ھالىمدىن ئاگاھ .

بىچارە بولدۇم ، ئىشىكىڭگە كەلدىم ،
قىل رەھمى - شەپقەت ئەي يارۇ ھەمراھ .

ئىشقىڭ ئەسرى بىچارىدۇر مەن ،
لۇتپى كەرەم قىل ئەي رويى بەرنا .

جانا ، سىپاتىڭ ، نى دەي قەمەرسەن ،
ھەم غۇنچە لەۋلىك رۇخسارى بەيزا ①

ھەم قامىتى گۈل ھەم ساچى سۇمبۇل ،
مەن مىسلى بۇلبۇل يارىمغا شەيدا .

مەن مىسلى پەرھاد ، شىرىن جىنىم سەن ،

---

① بەيزا ــــ ئاپئاق

مەن ئەينى مەجنۇن ، سەن خۇددى لەيلا .

لۇتپى كەرەم قىل غېرىب بىلالغا ،
ھەم كۆڭلى تىنسۇن ئەي ماھى سىما .①

( موللا بىلال )

**ئۈچىنچى كىچىك سەلىقە**

ھەر قاچان كۆرسەم يۈزۈڭنى ئۇل پاراغەتتۇر ماڭا ،
بىل ، پاراغەتتىن لەزىز ئەيش ئىلە راھەتتۇر ماڭا .

بىر دەمى بولسام ئەگەر غاپىل مەن ئۇل گۈل چېھرىدىن ،
تاڭ ئەمەستۇركى ، بۇ غەپلەتتىن ھالاكەتتۇر ماڭا .

يىغلىسام دەردۇ - غېمىدىن ھەر كېچەتاڭ ئاتقۇچە ،
كۆزلىرىمنىڭ ھەر بىرى بىر بەھرى ئاپەتتۇر ماڭا .

ئۈچرىسا ناگاھ ماڭا ھىجران بىلەن پۇرقەت تۈنى ،
ئۇنى سەن كېچە دېمە ، بىلگىن ، قىيامەتتۇر ماڭا .

( قەلەندەر )

**تۆتىنچى كىچىك سەلىقە**

تا ساڭا بەردىم كۆڭۈل ، ئەي مىسلى يوق ئالەم ئارا ،
يۈرىكىمنى ئەيلىدىڭ ، زالىم ، يارا ئۆززە يارا .

بىلمىدىم نادانلىقىڭ ، دانادۇر دەپ بەردىم كۆڭۈل ،
يوق ئىكەن ئەقلىڭ سېنىڭ ئەي يۈزى ئاق ، كۆڭلى قارا .

① ماھى سىما — ئاي يۈزلۈك

بىردەمى خۇشلۇق يۈزىنى بۇ جاھاندا كۆرمىدىم ،
سەن پەرى پەيكەر بىلەن تا ئەيلىدىم بەيئى شەرا ①

بولدى جانىمغا مېنىڭ ئول ئاپىتى دەۋران بەلا ،
كىم زۇلەيخاغا بولۇپتۇر يۇسۇپى كەنئان بەلا .

بىلمەس ئىردى ، ئەي قەلەندەر ، ھېچكىشى ھالىم مېنىڭ ،
شۆھرەتىمگە بولدى ئاخىر كۆزلىرى گىريان ②بەلا .

( قەلەندەر )

**بەشىنچى كىچىك سەلىقە**

يارنىڭ چار باغىدىن بىر دەستە گۇل كەلتۈرمىشەم .
بادەئى ئىشقى مۇھەببەت كاسەمول كەلتۈرمىشەم .

ناگىھان جامى مۇھەببەت بادەسىدىن نۇش ئېتىپ ،
كۆزلىرىمدىن قەترە ـ قەترە ياشنى مول كەلتۈرمىشەم .

نۆبىتى ، جانىمنى يار كويىدا تەقدىم ئەيلىشەم ،
ئىلتىماسىم ياردىن قىلغاي قوبۇل كەلتۈرمىشەم .

( نۆبىتى )

**كىچىك سەلىقە چۇشۇرگۇسى**

مۇقام جاھاندا تاڭنىڭ ساباسى ،
جاھانغا جانكى قالۇن ساداسى ،

---

① بەيئى ــ ئېلىم ـ بېرىم
② گىريان ــ يىغلاش

ھېچ تەڭ كېلەلمەس بۇلبۇل ناۋاسى ،
ئالەمدە يوقتۇر ئۇنىڭ باھاسى .

( قىدىرخان )

## پەشرۇ

ئەرزىمنى ئېيتاي بادى سەباغە ،
بىزدىن دۇئا دەپ ئول بىۋاپاغە .

كۆزلىرى چولپان سەرۋى خىرامان ،
زۇلپى پەرىشان ، قاشى قاراغە .

قامىتى لەرزان ، ۋەدىسى يالغان ،
تۇرمىدى ھەرگىز ئەھدۇ ۋە پاغە .

ئۇچتى كۆزۈمدىن ئول پەرى يەڭلىغ ،
تاشلىدى كەتتى تۇرلۇك بەلاغە .

قىلدۇق ئىككىلەن بىر ئەھدۇ پەيمان ،
ھەركىم ياماندۇر سالدۇق خۇداغا .

ھەجرىڭدە تىنماي قىلدىم پىغانلار ،
يەتتى بۇنالەم ئەرشۇ ساماغە .

( مەشرەپ )

## پەشرۇ چۇشۇرگۇسى

ئەي جانىجانىم كۆرسەم جامالىڭ ،
جانىم تەسەددۇق سەن خۇش ناۋاغە .

( مەشرەپ )

## تەكىت

چۇشتى سەۋدايى مۇھەببەت باشىمە ،
ئار ئېتىپ ئاما كېلۇر لەر قاشىمە .

مەن مۇھەببەت كويىدا قان يىغلىدىم ،
يەتتە ئىقلىم غەرق بولدى ياشىمە .

سەجدە ئەيلەر زاھىد ئۇل مېھراب ئارا ،
مەن قىلۇرمەن سەجدە ئەگمە قاشىمە .

مۇھتەسىپ تۆكتۇردى ساقى بادەسىن ،
يەتمىدى ئەقلى مېنىڭ سىرداشىمە .

كۇندە يۇزمىڭ جەبرى قىلساڭ ، ئۆرگىلەي ،
قوي قاراپ غەم يۇكىنى بەرداشىمە .

مەشرىپى دىۋانىنى ھەيران ئېتىپ ،
نە سەۋەبتىن كەلمىدىڭ بىر قاشىمە .

( مەشرەپ )

# داستان قىسمى

### بىرىنچى داستان

ئالمىدىن رەڭدار ئىدىم ،
رەڭگىمنى سارغايتتى پىراق .
ئوت ئىچىمدە ئوت كۆيىدۇ ،
سول يېنىمدا ئىشتىياق .

ئىشتىياقنى تارتا - تارتا ،
ھېچ مادارىم قالمىدى .
رو چىقىندەك سارغىيىپ ،
ئۇچارغا ھالىم قالمىدى .

رو چىقىن بولسا كىشى ،
ئۇچسا قاناتىنى سۇزۇپ .
بۇ كۆڭۈل قانداق چىدايدۇ ،
يارىدىن ئۈمىد ئۈزۈپ ؟

( خەلق قوشاقلىرى )

### ئىككىنچى داستان

كۆرمىدىم سەندەك جاھاندا ئايجامال دىلدارىنى ،
دىلبىرى شېرىن زابانۇ شوخ گۈل رۇخسارىنى .

بىر سېنىڭدەك يوق ئىرۇر دۇنيادا ئىززەت تەختىدە ،
ھەم سېنىڭدەك كىم كۆرۈپتۇ ساھىبى ئازارىنى .

ئەي پەرىزادى زامانىم ، بىباھا قەدرىڭ سېنىڭ ،
تاجسەر قىلسام ياراشۇر ساڭا ئوخشاش يارنى .

ئاشىق ئولساڭ ئەي قەلەندەر كېچە - كۈندۈز دەرد ئىلە ،
بۇلبۇل ئوخشاش قىل ئۇشۇل گۈل ۋەسپىغە گۇپتارىنى .

( قەلەندەر )

## ئۈچىنچى داستان

ماڭا چۈشكەن تەئنىلەر بارچىگە چۈشەر ،
تەگمىگىن سەن يارىمغا ئاللا ھەققىدە .
سەن يارىمغا تەگمىسەڭ مېھنەتىڭ ئاشۇر ،
تەگمىگىن سەن يارىمغا ئاللا ھەققىدە .

زەھەر تىغىڭ تۇرۇپتۇ سېنىڭ قولۇڭدا ،
ھەر نە قىلساڭ ئىختىيار سېنىڭ ئىلكىڭدە .
بىزنى ئېلىپ بارمىغىن ئاتام ئالدىغا ،
تەگمىگىن سەن يارىمغا ئاللا ھەققىدە .

ئاتام سېنى ئەۋەتىپتۇ پەرمانلار قىلىپ ،
نە ئىشىڭ باردۇر سېنىڭ ياخشى - يامانىنى پەرق ئېتىپ .
قۇلاق سالغىن ئابدۇللا ، سۆزۈمگە كىرىپ ،
تەگمىگىن سەن يارىمغا ئاللا ھەققىدە .

( « غېرىب - سەنەم » داستانىدىن )

## تۆتىنچى داستان

ئوتلۇق ئاھىمدىن بولۇپ شەمئى شەبىستان بۇ كىچە ،
ئىشق ئۇچقۇنى قىلىپ كۆكنى گۈلىستان بۇ كىچە .

ئەي پەلەك ، تەرسالىقىڭ قوي ، بىر زامان ھالىمغا يەت ،
غۇنچىدەك كۆڭلۈم بولۇپتۇ قاتمۇ ـ قات قان بۇ كىچە .

ياردىن تاپماق نىشان بىزگە مۇيەسسەر مۇ ئىكىن ،
ئاھ كىم بولغايمۇ ، يارەب ، ۋەسلى جانان بۇ كىچە .

كەتتى كۆڭلۈم يار ئۈچۈن ئەرزىنى ئىزھار ئەتكىلى ،
ئەگىشىپ كۆڭلۈمنى چىقتى تەندىكى جان بۇ كىچە .

( ئا . نىزارى )

## بەشىنچى داستان

سىنى لەيلىئى رەئنادەك ئاجايىپ دىلرەبا دەرلەر ،
مىنى مەجنۇنى ھەيراندەك كويۇڭدا بىرگەدا دەرلەر .

ئەجەپدۇر ئەي گۈزەللەر شاھى ، ئىشكىڭدە كىچە ـ كۈندۈز ،
ھەمىشە مەن نەۋا قىلسام يەنە سەن بىنەۋا دەرلەر .

تەبەسسۇم ئەيلىبان ياكى نەزەر قىلساڭ گۆرۈستانغا ،
قوپۇپ گۆردىن جىمى مۇردە ھەمە ۋا ھەسرەتا دەرلەر .

يۇرۇپ سورىدىم تەبىبلەردىن نېدۇر بۇ دەردىمە دەرمان ،
تەبىب ئېيتۇركى ، ئەي نادان بۇ دەردى ، بى داۋادەرلەر .

ئېتىگىنىڭ خاكپايىغا زەلىلى يۈزىنى سۈردى ،
نىدا كەلدىكى قەسرىگىدىن كۆزۈڭ سۈر تۇتىيا دەرلەر .

( زەلىلى )



# مەشرەپ قسمى

## برنچى مەشرەپ

چىقسام كوچىغا ئول شاھسۋارىم كېلىدۇ ،
گۈل غۇنچىسىدەك لالە ئۇزارىم كېلىدۇ .

ھەر يانغا بېقىپ ،كىرپىك ئوقىنى كىشگە ئېتىپ ،
جانىمغا يېقىپ ئوتنى نىگارىم كېلىدۇ .

مەيگۇن لېۋىدىن ئىشق مەيىن ئېلگە سۇنۇپ ،
ئۆز مەستلىكىدىن كۆزى خۇمارىم كېلىدۇ .

ھەر لەھزە رەقىبلەر سىرى بېقىپ يۈز ئاچار ،
مەن خەستەنى كۆر ، بۇ ئىشقا ئارىم كېلىدۇ .

( گۇمنام )

## ئىككىنچى مەشرەپ

بىر سەرۋى ئېرۇر بويۇڭ ، سەرۋى ئۆزرە گۈل رويۇڭ ،

لەئلىگنى خىيال ئەتتىم گۇل شاخىدىكى بۇلبۇل .

ئەختەرمۇ پەلەك ئۆزرە ، گۆھەرمۇ تەبەق ئۆزرە ،
پەلەكىنىڭ داستىخانى ، يار ، سەدىقىڭغە يىغىپتۇر پۇل .

( گۇمنام )

ئۈچىنچى مەشرەپ

خەلق سۇلتانى بۆلەكتۇر ، ئىشق شاھى ئۆزگىدۇر ،
بۇ پەلەكتە تۇغمىغان جان ئۆزرە ماھى ئۆزگىدۇر .

ئىشرەتى جەننەت تىلەپ زاھىد چېكەر مىڭ دەردۇ رەنج ،
كۆزلىرىدىن ياش ئاقىزغان دادىخاھى ئۆزگىدۇر .

ھۆر - پەرى بولغان بىلەن كۆزىدە يوق جەزبى نەزەر ،
بىر قاراشتا قۇل قىلغۇر چەشمى سىياھى ئۆزگىدۇر .

سوپىلاردىن ئىشق ئىلى ھەرگىزمۇ كۇتمەيدۇ پاناھ ،
بۇ نەزەر باز ئەھلىنىڭ پۇشتى پاناھى ئۆزگىدۇر .

( گۇمنام )

تۆتىنچى مەشرەپ

دۇنيا بىر ھۆسن ئەھلىدەك نا مېھرىبانى كەم ئەمەس ،
كىمكى سۆيسە سودىدىن كۆپرەك زىيانى كەم ئەمەس .

دۇنياغا باقى تەسەۋۋۇر تۇتمىغىل شەدداد كەبى ،
نەچچە بىر ئىت كىمىرگەندەك ئۇستىخانى كەم ئەمەس .

دۇنياغا پەرزەندى ئادەمنى ئىبەرمەكتىن غەرەز ،
قۇللۇغۇم قىلغايمۇ دەپ بىر ئىمتىهانى كام ئەمەس .

سەلتەنەت تەختىدە « مەندۇرمەن » دىگەن ئول شاھلار ،
جان بىرۇردە بىر گادايى ناتاۋانى كەم ئەمەس .

ئەي رەشىدى ، بولمىغىل مەغرۇر جاھان گۈلزارىدىن
قايسى گۈلشەننىڭ گۈلى ، ئاخىر خازانى كەم ئەمەس .

( رەشىدى )



# 目　　录

## 大乃额曼部分

## 达斯坦部分

## 麦西热甫部分



# 大乃额曼部分

## 序　曲

天降了阿不都热西提罕这个好君主，
我们要千谢万谢公正仁慈的真主。

因给他的心赐予了光辉灿烂的正义火炬，
故乡的面貌不断发展，日新月异。

那正义的光芒更加向深处扩大普及，
又归属于苏吐克布哈拉罕王的疆域。

你又像及时雨抢救了久旱裂口的土地，
你又给人们疼痛欲碎的心赐予了良药名医。

你给在苦难中挣扎的人赐予了万能的灵芝草，
使他们由面色焦黄恢复到蓬勃生机。

你把那万众爱戴的君主的情愫，
谱写入了动人心弦的木卡姆乐曲。

木卡姆大乐章确是一个无价珍宝，
我今只有十四岁，听后也感动不已。

在祥光神彩中将坦布尔琴高举，
用潘吉尕曲弹出了我对君主的赞语。

南菲斯，你日日做祈祷感谢上帝，
最大的错误是没有做都瓦对君主表示谢意。

（乃菲斯）

## 太 孜

哪一座花圃里会有你这样美丽的花朵？
哪一棵鲜花前会有我这样的百灵鸟唱歌？

据说天上仙女唱歌能使人心底快活，
但投入了对情人的爱千倍于天仙之乐。

你的每一呼吸，给人以启迪，
她的双眉更使人心胸开阔。

你的一句话能使死人又复活，
你的樱唇更是治病的万能华陀。

你长长的发辫像彩虹，彻底迷住了我，
哎，赛迪的爱心内深藏着千首万首动人的歌。

（赛迪）

天呀，我心上压着愁云只是思念着情人，
我随时准备着对她掏出自己的爱心。

我多么想见到你那披着秀发的美容，
啊，赛迪，这是你迫切的声音。

（赛迪）

## 太孜尾声

哪一座花园里会有你这样美丽的花朵？
哪一棵鲜花前会有我这样的百灵鸟唱歌？

（赛迪）

## 怒斯赫（1）

啊，美丽的公主，我愿至死做你的奴仆，
只要一息尚存，我会把宝贵的生命随时向你献出。

啊，美人哟，让我看一眼你丽艳的容貌，
你就若黑夜的明灯，而我却像一支小小的蜡烛。

啊，美人，对我这个可怜的独身汉发发善心，
长久地苦恋你，我已经憔悴得像堆黄土。

折磨一个可怜的恋人到底有什么必要？
能有谁将我的真实苦衷向你的耳中传述？

啊，美人，须臾离开你，我都会万分痛苦，
即使我直哭到末日来临，恐怕你也仍是无动于衷。

（诺比提）

## 怒斯赫尾声

诺比提乞求着同情人能够相见，
仁慈的主啊，我坚信会给我赐降幸福。

（诺比提）

## 怒 斯 赫（2）

看见你美丽的容颜，花儿羞的碎成了片片，
看见你亭亭的玉枝，白杨树儿浑身发颤。

看见你飘香的黛眉，新月也弯腰曲背，
别说你像天边红霞，红霞见了你也会惭愧百般。

看见你芳唇的痣点好像是麦粒一颗，
我心中欢乐盘旋的鸟儿一落下会被你的秀发羁绊。

看见你殷唇似玛瑙，露汁甘美起涟漪，
艾沙圣人手捧的长命水也退避三舍好羞惭。

看见你的容颜，我不求去做长寿翁赫孜尔，
如果见不到你，我愿呼吸中止将命断。

看见你的那一刻，我会抛弃玉宇琼阁，
因为我心里只有像你这样的月貌天仙。

麦合逊，为了你这美酒，快击碎了痴情的心，
看见为你而碎的杯，酒店主又会把琼浆斟满。

（麦合逊）

## 怒斯赫尾声

麦合逊，为了你这美酒，快击碎了痴情的心，
看见为你而碎的杯，酒店主又会把琼浆斟满。

（麦合逊）

## 朱　拉

美人儿的画像点缀了我心灵的帷帐，
也许这就是我身体中那生命的肖像？

我已将生命奉献，她是仙姬还是神女？
啊，朋友，见到她我这凡人浊形一扫而光。

我周游世界，四处寻求探访也找不到，
美人的形象使我痴迷忘己浪迹八方。

她那鬈鬈秀发潇洒飘拂的迷人画像，
把我生命焦燎得如同火中细毛一样。

她亭亭玉立，如含笑的花蕾朝我顾盼，
离别之剑向我袭来，把我的心儿刺伤。

（阿·纳扎尔）

## 朱拉尾声

我哀求到生命终结，是否能如愿以偿？
啊，寻你真身难上难，想你画影如反掌。

（阿·纳扎尔）

## 赛乃姆

在高高的山巅上，亮着一盏明灯，
那不是灯，是情人爱火点燃我的心。

我从高高的山巅上滑落到平川，
像红玫瑰花蕾一般的你把腰弯。

翻越重重高山的驼队不知疲劳，
久盼情人的好汉子信心更高。

（维吾尔民歌）

## 大赛勒克

蓝天上月亮最美，
碗里浓茶最香。
日子一天天过去，
只有无奈地悲伤。

蓝天上闪光的星星，

水泊里青青的芦草。
什么时候才能结束？
独身对我的煎熬！

我的心已伤了，
说我命运不好！
什么是我的家园？
不是田原就是高山。

太阳被乌云遮住了，
百灵鸟怎能说话？
我那被熬煎的心，
有没有治愈的办法？

（维吾尔民歌）

## 小赛勒克

### 1

途中我看见一位佳人，像十五的月亮，
头顶紫冠蹁跹婀娜，香郁郁环佩铿锵。

她怒冲冲披一件石榴花红的绸大氅，

身佩一柄利剑十分坦荡。

她脸上的两条火龙夺路呼啸，
不断地焚烧着我，使我满身情伤。

那水灵灵眸子秋波频传勾魂魄，
殷唇喷香吐玉，尽教人情愿把命丧。

任我双眼乞求，她也没伸过双脚让我来吻，
只管娇柔柔风骚哎哟哟地狠心直嚷嚷。

我麦合逊孱弱的痴情汉死也无人问，
只有一手举金樽，一手把散兰巾高扬。

（麦合逊）

## 2

请听我来诉说，啊，知心人，
夜夜我都百般痛苦呻吟。
在爱火之中，我悲鸣哀泣，
求你把我牢牢记在心中。

我是个不幸的人，常常在你门前期待，

哦，知心人，求你把我怜悯。
不幸的我落进了你的情网，
啊，美人，快施我恻隐之心。

你是月宫仙女美艳无双，
你殷唇赛花苞玉容如月。
你袅娜胜垂柳发若香袅，
我像只百灵鸟眷恋情人。

我走向天涯海角，情人的倩影总映在我的心中，
说你是皎月，你的确要胜她十分。
愿你把挚诚的爱施舍给比拉勒，
啊，月亮美人哟，让我也欢欣。

（毛拉·比拉勒）

## 3

只要看见你的花容，我就会心旷神怡，
哦，岂止心旷神怡，那真是享受和奢侈。

倘若我因你的花容月貌而一见钟情，
休怪他对我的愚昧施以不幸的惩治。

我从深夜哭泣到天明,我受着折磨和悲痛,
双眼变成了汪洋苦海,真是无边无际。

倘若离愁别恨的黑夜骤然将我吞噬,
那不是夜幕,那是我如期而逝。

(凯兰代尔)

## 4

我把心儿交给你,啊,美人,你天下无双,
你却冷酷无情,将我的心折磨的千疮百孔。

我以为你英明睿智,便把那一颗真心献出,
谁知你愚昧无知,面孔白净恁黑心肠。

自从和你这天仙般的人儿搅在一起,
我再也没见过欢乐,或有过片刻舒畅。

那多灾多难的时代将我的心儿炙伤,
像伽兰的玉素甫为了祖莱哈在心伤。

啊,凯兰代尔不知世上有谁像你一样,
把那血泪泉涌的痛苦当成无上荣光。

(凯兰代尔)

## 5

我从美人的御花园中采来奇葩一朵，
用爱的琼浆倒满爱的玉盏自斟自酌。

我将那爱的玉液抿上一口细细品尝，
眼中的泪水立时风雷滚滚推波涌浪。

诺比提誓为爱恋那美人而慷慨献生，
啊，美人哟，快接受我的哀求，听我细说。

（诺比提）

## 小赛勒克尾声

木卡姆是世界的黎明之乐，
卡龙琴给世界伴奏着前进的凯歌，
是人类活动的优美旋律。
百灵鸟的歌声无法和它相比，
它具有人世间最崇高的价值。

（克迪尔汗）

## 帕 西 鲁

啊，晨风哟，我向你诉说心里话，
愿你给个“都瓦”使我万事安详。

我爱上了一位少女，她的眼睛像启明星，
她的身姿像白杨，眼眉像箭，眉毛黑里透光。

她总不在一地停留，
她给你讲的没有一句真的誓言。

她像一位仙女从我身边飞去，
我的心灵上留下了不知多少不幸。

没有别的良法，我还是和她一起生活，
我们的幸福和不幸就听天由命吧！

悲伤像是怒潮常在我心中翻腾，
这一世中我算尝够了酸甜苦辣。

（麦西热甫）

## 帕西鲁尾声

啊，我的生命，让我看看你的美容，
让我在你的歌声中沉醉吧！

（麦西热甫）

## 太 喀 特

落到我头上的是爱的狂癫，
人们视它耻辱围到我身边。

我为那纯洁的爱痛心疾首，
泪流成海将九洲大地尽淹。

让修行人在禅堂中祈祷吧，
我只顶礼膜拜那黛眉弯弯。

那知心人让酾客斟满美酒，
我猜不透这主人有何企盼。

我因你的日夜折磨而兴奋，

请看我如何将忧伤来承担。

让痴情汉麦西热甫乐一乐吧，
为何你一次也未来我身边。

（麦西热甫）






## 第一达斯坦

我原像个红色苹果，
已被情烧得坑坑窝窝。

我的右边已像团火，
我的左边仍唱情歌。

算了罢，还有什么爱情，
已经全身没有一点力量。

说起话来已像只蚊蝇。
哪还有什么飞腾的翅膀！

若我已像苍蝇一样，
哪会有力飞翔？



若她还不爱我，
那我只有走向无常。

（维吾尔民歌）

## 第二达斯坦

我没见过你这样的情人像皎月一轮，
柔语细言如蜜，脸似怒放的玫瑰一般。

世上没有人能攀上你那荣耀的宝座，
有幸来瞻望你盖世无双的雍容丽颜。

哎，仙女，你就是我生命中的无价瑰宝，
我给你戴上紫金桂冠，你变得更娇艳。

啊，凯兰代尔，日悲夜泣才能换得热恋，
像百灵鸟一样要栖身在玫瑰花丛间。

（凯兰代尔）

## 第三达斯坦

对我的讥讽会落到他人身上，
真主啊，愿你保佑我的情人。
只要不伤害我的情人，你就是功德无量，
真主啊，愿你保佑我的情人。

你手中攥着杀人的利刃毒剑，
想干什么皆由着自己的意愿。
只求莫把我们送到父亲面前，
真主啊，愿你保佑我的情人。

父皇下旨令，你来将我们捕捉，
但愿你事先将好坏分个清浊。
阿布杜拉，且听我把原委细说，
真主啊，愿你保佑我的情人。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第四达斯坦

我哀声叹息的火焰，把黑夜烧成白天，

爱情的火花飞溅，把这夜空映成花坛。

因我的不幸，皎洁的圆月在暗自伤心，
她躲进云层给世界披上银色的帷幔。

我这可怜人儿今夜能见到心上人么？
哎，真主，我不能和她快乐地活在人间？

深夜里，我的心追寻情人去诉衷肠，
我的生命随之而去茫茫中东游西逛。

（阿·纳扎尔）

## 第五达斯坦

浪迹天涯的人，看看那几日的红花碧草，
寻求知己的人说甜言蜜语的美人最好。

原野上五彩斑斓的奇葩异卉竞相怒放，
采在手中赏玩的还是茉莉花最俏最香。

愚人蠢夫狺狺怒嚎要分辨锦缎和金币，
这鹦鹉学舌还不如乌鸦老鸹喋喋噪噪。

（则利勒）



# 麦西热甫部分

## 1

走到街上，我看见她正策马驰来，
美丽的面庞像郁金香流光溢彩。

她左顾右盼向我射出睫羽之箭，
在我心中点燃了一片爱的火海。

两片殷唇向我喷洒着爱的琼浆，
她用陶醉的秀目给我送来了挚爱的情怀。

她常常面对那些追情者开颜欢笑，
瞧瞧我这不幸的人吧，我正在爱的道上无限悲
哀。

（古木纳姆）

## 2

你的身姿像赛尔维树，你的美容又像树上的娇花，
我愿做一只百灵栖居在你的枝头将你细观端详。

闪耀着星辰的夜空是个珠嵌玉盘，
那是苍穹为你收集的施舍金币在闪光。

（古木纳姆）

## 3

人间的国王，爱情的情王，个个都不同，
因不是在天上，凡在地上的人儿也不同。

修行者祈求天堂福音虽历经千劫万磨，
但他们泪眼常流的痛苦又各有不同。

那仙女虽美，但眼中没有诱人的光泽，
情人勾魂摄魄的黑眼睛与他们不同。

相恋的情侣们从不乞求苏菲的庇佑，
这深知自己的人，期待的庇护与众不同。

（古木纳姆）

## 4

人世间貌美心不美的人并不是没有，
你爱上这样的人就会遭受她的苦头。

你处事待人不要总是昂首挺胸，
哪个餐馆里都会有几条狗在争骨决斗。

上帝之所以派你来到这个世上，
并不是没有考验一下奴隶的应酬。

坐在宝座上趾高气扬指挥一切的国王，
临终前与一个贫苦人没有什么两样。

哎，热西提切不要骄傲自狂，
世界上，不论哪一朵盛开的鲜花，总有一天都要
　枯亡。

（热西提）

مەسئۇل مۇھەررىرلىرى : ئابدۇرۇسۇل ئۆمەر
لى چۈنخۇا
ئومۇمىي لايىھىلىگۈچى : رىزۋان تۇردى

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

## 5

## پەنجىگاھ

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي
جەمئىيىتى بىلەن مەدەنىيەت نازارىتى نەشرگە تەييارلىدى

*

شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى نەشر قىلدى ۋە تارقاتتى
( ئۈرۈمچى جىەنجۇڭ كوچىسى 54 № پوچتا نومۇرى : 830001 )
نوتىسى بېيجىڭ ھازىرقى زامان سەنئەت تەرەققىيات قۇرۇلۇش
شىركىتىدە تىزىلدى
تېكىستى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى كومپيۇتېر ئىشخانىسىدا تىزىلدى
شىنجاڭ شىنخۇا باسما زاۋۇتىدا بېسىلدى
فورماتى : 1168×850 م م 32 / 1 باسما تاۋىقى : 6.375 قىستۇرما ۋارىقى : 8
1993 ـ يىل 12 ـ ئاي 1 ـ نەشرى
1994 ـ يىل 4 ـ ئاي 1 ـ بېسىلىشى
تىراژى : 1800 — 1
ISBN7 — 228 — 02955 — O/J • 139
باھاسى : 12.00 يۈەن

